# سورۃ المجادلہ کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-6 | • ظہار کے شرعی احکامات |
| آیات 7-10 | • منافقین کی خفیہ سرگوشیوں پر گرفت |
| آیات 11-13 | • مجلسی تہذیب کے آداب |
| آیات 14-22 | • مسلمان کے مخلص ہونے کا معیار |

# نجویٰ کی ممانعت (آیات 8-9)

اَلَمۡ تَرَ اِلَى الَّذِيۡنَ نُهُوۡا عَنِ النَّجۡوٰى ثُمَّ يَعُوۡدُوۡنَ
لِمَا نُهُوۡا عَنۡهُ وَيَتَنٰجَوۡنَ بِالۡاِثۡمِ وَالۡعُدۡوَانِ وَ
مَعۡصِيَتِ الرَّسُوۡلِ وَاِذَا جَآءُوۡكَ حَيَّوۡكَ بِمَا لَمۡ
يُحَيِّكَ بِهِ اللّٰهُ ۙ وَيَقُوۡلُوۡنَ فِىۡۤ اَنۡفُسِهِمۡ لَوۡلَا
يُعَذِّبُنَا اللّٰهُ بِمَا نَقُوۡلُ ؕ حَسۡبُهُمۡ جَهَنَّمُ ۚ
يَصۡلَوۡنَهَا ۚ فَبِئۡسَ الۡمَصِيۡرُ ۝۸

کیا تم نے ان لوگوں کو نہیں دیکھا جن کو سرگوشیاں کرنے سے منع کیا گیا تھا۔ پھر بھی وہ وہی (کام) کیے جاتے ہیں جس سے انہیں منع کیا گیا تھا اور سرگوشی کرتے ہیں آپس میں گناہ اور زیادتی اور رسول کی نافرمانی کی۔ اور جب یہ آپ ﷺ کی خدمت میں آتے ہیں تو آپ کو وہ دعا دیتے ہیں جو اللہ نے آپ کو نہیں دی اور اپنے دل میں کہتے ہیں کہ اللہ ہمیں سزا کیوں نہیں دیتا اس پر جو ہم کہتے ہیں؟ ان کا ٹھکانہ جہنم ہے جس میں پہنچ کر رہیں گے اور وہ بہت برا ٹھکانہ ہے۔

# نجویٰ کی ممانعت (آیات 8-9)

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَاجَوْا بِالْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ
الرَّسُوْلِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ؕ وَ
اتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ۝۹

اے اہل ایمان! جب تم آپس میں سرگوشیاں
کرنے لگو تو گناہ اور زیادتی اور رسول کی نافرمانی کی
باتیں نہ کرو بلکہ باہم تنہائی میں نیکی اور تقویٰ کی
باتیں کرو۔ اور تقویٰ اختیار کرو اس اللہ کا جس کی
طرف تم جمع کیے جاؤ گے۔

# سورۃ الحشر کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-4 | • بنو نضیر کے انجام سے عبرت |
| آیت 5 | • قانونِ جنگ کا قاعدہ |
| آیات 6-10 | • جنگ یا صلح کے نتیجہ میں حاصل ہونے والی اراضی کا بندوبست |
| آیات 11-17 | • غزوۂ بنو نضیر کے موقع پر منافقین کے رویہ پر تبصرہ |
| آخری رکوع | • ایمان کے زبانی دعوے داروں کو نصیحت |

# تین ہدایات (آیت 7)

مَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْ اَهْلِ الْقُرٰى فَلِلّٰهِ
وَ لِلرَّسُوْلِ وَ لِذِی الْقُرْبٰى وَ الْیَتٰمٰى وَ
الْمَسٰكِیْنِ وَ ابْنِ السَّبِیْلِ ۙ كَیْ لَا یَكُوْنَ دُوْلَةًۢ
بَیْنَ الْاَغْنِیَآءِ مِنْكُمْ ؕ وَ مَاۤ اٰتٰىكُمُ الرَّسُوْلُ
فَخُذُوْهُ ۗ وَ مَا نَهٰىكُمْ عَنْهُ فَانْتَهُوْا ۚ وَ اتَّقُوا
اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ شَدِیْدُ الْعِقَابِ ۝۷

بستیوں والوں کا جو مال اللہ تمہارے لڑے بغیر اپنے
رسول کو دے وہ اللہ اور رسول اور (رسول کے)
قرابت دار اور یتیموں اور مسکینوں اور مسافروں کے
لئے ہے۔ تاکہ دولت تم میں سے جو دولت مند ہیں ان
ہی کے ہاتھوں میں گردش نہ کرتی رہے۔ سو جو تمہیں
رسول ﷺ دیں وہ لے لو اور جس سے منع کریں
(اس سے) باز رہو۔ اور اللہ سے ڈرتے رہو۔ بے شک
اللہ سخت عذاب دینے والا ہے۔

# سورۃ الممتحنہ کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-9،13 | • اہل ایمان کی کفار کے ساتھ محبت اور دوستی کی مذمت |
| آیات 10-11 | • اہم اور پیچیدہ معاشرتی مسئلہ کا فیصلہ |
| آیت 12 | • خواتین کی بیعت |

# کفار کے متعلق رویہ (آیات 8-9)

لَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ لَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ فِي
الدِّيْنِ وَلَمْ يُخْرِجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ اَنْ
تَبَرُّوْهُمْ وَتُقْسِطُوْٓا اِلَيْهِمْ ۭ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ
الْمُقْسِطِيْنَ ۝۸ اِنَّمَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ
قٰتَلُوْكُمْ فِي الدِّيْنِ وَاَخْرَجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ وَ
ظٰهَرُوْا عَلٰٓي اِخْرَاجِكُمْ اَنْ تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَنْ
يَّتَوَلَّهُمْ فَاُولٰۗىِٕكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ۝۹

جن لوگوں نے تم سے دین کے بارے میں جنگ نہیں کی اور تمہیں جلاوطن نہیں کیا ان کے ساتھ بھلائی اور انصاف کا سلوک کرنے سے اللہ تمہیں نہیں روکتا۔ اللہ تو انصاف کرنے والوں سے محبت کرتا ہے۔ اللہ تمہیں صرف ان لوگوں کی محبت سے روکتا ہے جنہوں نے تم سے دین کے بارے میں لڑائی کی اور تمہیں تمہارے گھروں سے نکالا اور تمہارے نکالنے میں اوروں کی مدد کی۔ تو جو ایسے لوگوں سے دوستی کریں گے وہی ظالم ہیں۔

# سورۃ الصّف کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-4 | • غلبۂ دینِ حق کے لیے جہاد کی دعوت (ترہیب کے انداز میں) |
| آیات 5-8 | • تاریخ بنی اسرائیل کے 3 ادوار - غلبۂ دینِ حق کے لیے جہاد سے اعراض کا بیان بطور عبرت |
| آیت 9 | • نبی اکرم ﷺ کا مقصدِ بعثت – غلبۂ دینِ حق |
| آیات 10-13 | • غلبۂ دین حق کے لیے جہاد کی دعوت (ترغیب کے انداز میں) |
| آیت 14 | • غلبۂ دین حق کے لیے جہاد کرنے والوں کے لیے سعادت: اللہ کے مددگار ہونے کا اعزاز |

# غلبۂ دین کا مشن (آیت 9-12)

هُوَ الَّذِيٓ اَرۡسَلَ رَسُوۡلَهٗ بِالۡهُدٰى وَ
دِيۡنِ الۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهٗ عَلَى الدِّيۡنِ كُلِّهٖ وَلَوۡ
كَرِهَ الۡمُشۡرِكُوۡنَ ۝٩ يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا
هَلۡ اَدُلُّكُمۡ عَلٰى تِجَارَةٍ تُنۡجِيۡكُمۡ مِّنۡ
عَذَابٍ اَلِيۡمٍ ۝١٠

وہی ہے (اللہ) جس نے بھیجا اپنے رسول ﷺ
کو کامل ہدایت کے ساتھ اور سچے دین کے ساتھ
تاکہ وہ اس کو غالب کر دیں کل نظامِ زندگی پر
خواہ مشرکوں کو کتنا ہی ناگوار گزرے۔ اے لوگو
جو ایمان لائے ہو کیا میں تمہیں ایسی تجارت
بتاؤں جو تمہیں بچا لے دردناک عذاب سے؟

# غلبۂ دین کا مشن (آیت 9-12)

تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ تُجَاهِدُوْنَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِكُمْ وَ اَنْفُسِكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ
لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ۙ﴿۱۱﴾ يَغْفِرْ لَكُمْ
ذُنُوْبَكُمْ وَ يُدْخِلْكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ وَ مَسٰكِنَ طَيِّبَةً فِيْ جَنّٰتِ عَدْنٍ ؕ
ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ۙ﴿۱۲﴾

ایمان لاؤ اللہ پر اور اس کے رسول ﷺ پر اور
جہاد کرو اللہ کی راہ میں اپنے مال اور جان سے۔ یہ
تمہارے حق میں بہتر ہے اگر تم جان لو۔ وہ
تمہارے گناہ بخش دے گا اور داخل کرے گا
تمہیں اُن باغات میں بہتی ہیں جن کے دامن میں
نہریں اور اُن پاکیزہ مکانات میں جو ہمیشہ رہنے
والے باغات میں ہیں۔ وہی ہے شاندار کامیابی۔

# سورۃ الجمعہ کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-4 | • اجتماعِ جمعہ کی حکمت: قرآن کا پڑھنا پڑھانا اور اسکی اہمیت |
| آیات 5-8 | • تورات سے متعلق ذمہ داریوں سے یہود کا اعراض اور اس کی وجہ |
| آیات 9-11 | • احکامات و آدابِ جمعہ |

# کتابِ الٰہی سے اعراض (آیات 5-8)

مَثَلُ الَّذِيْنَ حُمِّلُوا التَّوْرٰىةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوْهَا
كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ اَسْفَارًا ؕ بِئْسَ مَثَلُ
الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ لَا
يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ۞٥ قُلْ يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ
هَادُوْۤا اِنْ زَعَمْتُمْ اَنَّكُمْ اَوْلِيَآءُ لِلّٰهِ مِنْ دُوْنِ
النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ۞٦

مثال اُن لوگوں کی جن پر تورات کی ذمہ داری ڈالی گئی پھر اُنہوں نے اُس ذمہ داری کو نہیں نبھایا گدھے کی مثال کی سی ہے جس نے کتابوں کا بوجھ اُٹھایا ہو۔ بری ہے مثال اُس قوم کی جس نے اللہ کی آیات کو جھٹلایا اور اللہ ظالم لوگوں کو ہدایت نہیں دیا کرتا۔ (اے نبی ﷺ) کہہ دیجیے اے لوگو جو یہودی ہوئے اگر تم دعویٰ کرتے ہو کہ تم اللہ کے دوست ہو دیگر لوگوں کے سوا تو آرزو کرو موت کی اگر تم (اپنے دعویٰ میں) سچے ہو؟

# کتابِ الٰہی سے اعراض (آیات 5-8)

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهٗۤ اَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ ؕ وَ
اللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ۝ قُلْ اِنَّ الْمَوْتَ
الَّذِىْ تَفِرُّوْنَ مِنْهُ فَاِنَّهٗ مُلٰقِيْكُمْ ثُمَّ تُرَدُّوْنَ
اِلٰى عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۝٨ ع

اور وہ ہرگز آرزو نہ کریں گے موت کی بسبب اُن اعمال کے جو انہوں نے آگے بھیج رکھے ہیں۔ اور اللہ ظالموں سے خوب واقف ہے۔ (اے نبی صَلَّى اللّٰهُ عَلَيْهِ وَسَلَّم) کہہ دیجیے یقیناً وہ موت جس سے تم گریز کرتے ہو تو بے شک وہ تو تم سے ملنے والی ہے پھر تم لوٹائے جاؤ گے ظاہر اور پوشیدہ کے جاننے والے (اللہ) کی طرف تو وہ تمہیں بتادے گا جو کچھ تم کرتے رہے۔

# سورۃ المنافقون کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-3 | • مرضِ نفاق کے ابتدائی تین درجات |
| آیات 4-8 | • مرضِ نفاق کا چوتھا درجہ اور اس مرض کی ہلاکت خیزی |
| آیت 9 | • مرضِ نفاق کا سبب اور اس کی حفاظتی تدابیر |
| آیات 10-11 | • مرضِ نفاق کا علاج |

# نفاق کا علاج (آیات 9-11)

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُلْهِكُمْ اَمْوَالُكُمْ وَ لَآ
اَوْلَادُكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٩﴾ وَ اَنْفِقُوْا مِنْ مَّا
رَزَقْنٰكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ
فَيَقُوْلَ رَبِّ لَوْلَآ اَخَّرْتَنِيْٓ اِلٰٓى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ
فَاَصَّدَّقَ وَ اَكُنْ مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠﴾ وَ لَنْ يُّؤَخِّرَ اللّٰهُ
نَفْسًا اِذَا جَآءَ اَجَلُهَا ۭ وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١١﴾

اے لوگو جو ایمان لائے ہو غافل نہ کردے تمہیں تمہارا
مال اور اولاد اللہ کی یاد سے اور جو ایسا کریں گے تو وہی لوگ
خسارا اٹھانے والے ہیں۔ اور خرچ کرو اُس رزق میں سے
جو ہم نے تمہیں دیا ہے اس سے پہلے کہ تم میں سے کسی کی
موت آجائے تو وہ کہنے لگے کہ اے میرے پروردگار!
تونے مجھے تھوڑی سی مہلت اور کیوں نہ دی؟ تاکہ میں
صدقہ کرلیتا اور ہوجاتا نیک لوگوں میں سے۔ اور اللہ ہرگز
مہلت نہیں دیتا اُس کو جس کی موت آجاتی ہے اور جو جو
کچھ تم کرتے ہو اللہ اُس سے باخبر ہے۔

# سورۃ التغابن کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-7 | • وضاحتِ ایمان |
| آیات 8-10 | • دعوتِ ایمان |
| آیات 11-15 | • ایمان کے ثمرات و تقاضے |
| آیات 16-18 | • ایمان کے تقاضے ادا کرنے کی دعوت |

# ایمان کے ثمرات (آیات 11-16)

مَآ اَصَابَ مِنۡ مُّصِيۡبَةٍ اِلَّا بِاِذۡنِ اللّٰهِ ‌ؕ وَمَنۡ
يُّؤۡمِنۡۢ بِاللّٰهِ يَهۡدِ قَلۡبَهٗ ‌ؕ وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَىۡءٍ
عَلِيۡمٌ ۞ ۱۱ وَاَطِيۡعُوا اللّٰهَ وَاَطِيۡعُوا الرَّسُوۡلَ‌ ۚ فَاِنۡ
تَوَلَّيۡتُمۡ فَاِنَّمَا عَلٰى رَسُوۡلِنَا الۡبَلٰغُ الۡمُبِيۡنُ ۞ ۱۲ اَللّٰهُ
لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ‌ؕ وَعَلَى اللّٰهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ الۡمُؤۡمِنُوۡنَ ۞ ۱۳
يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡۤا اِنَّ مِنۡ اَزۡوَاجِكُمۡ وَاَوۡلَادِكُمۡ
عَدُوًّا لَّكُمۡ فَاحۡذَرُوۡهُمۡ‌ ۚ

کوئی مصیبت نازل نہیں ہوتی مگر اللہ کے حکم سے۔ اور جو شخص اللہ پر ایمان رکھتا ہے وہ اس کے دل کو ہدایت دیتا ہے۔ اور اللہ ہر چیز سے باخبر ہے۔ اور اطاعت کرو اللہ کی اور اطاعت کرو اس کے رسول کی۔ اگر تم منہ پھیر لوگے تو ہمارے رسول کے ذمے تو پیغام کا کھول کھول کر پہنچا دینا ہی ہے۔ اللہ (معبود برحق ہے اس) کے سوا کوئی عبادت کے لائق نہیں اور مومنوں کو چاہیئے کہ اللہ ہی پر بھروسہ کریں۔ اے وہ لوگو جو ایمان لائے! بلاشبہ تمہاری بیویوں اور اولاد میں سے بعض تمہارے دشمن ہیں سو ان سے ہوشیار رہو۔

# ایمان کے ثمرات (آیات 11-16)

وَ اِنْ تَعْفُوْا وَ تَصْفَحُوْا وَ تَغْفِرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ
رَّحِيْمٌ ﴿۱۴﴾ اِنَّمَآ اَمْوَالُكُمْ وَ اَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ؕ وَ
اللّٰهُ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿۱۵﴾ فَاتَّقُوا اللّٰهَ مَا
اسْتَطَعْتُمْ وَ اسْمَعُوْا وَ اَطِيْعُوْا وَ اَنْفِقُوْا خَيْرًا
لِّاَنْفُسِكُمْ ؕ وَ مَنْ يُّوْقَ شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿۱۶﴾

اور اگر تم معاف کرتے رہو اور چشم پوشی کرتے رہو اور درگزر کرتے رہو تو بے شک اللہ بھی درگزر فرمانے والا مہربان ہے۔ بے شک تمہارے مال اور تمہاری اولاد تو آزمائش کا ذریعہ ہیں۔ اور اللہ کے ہاں شاندار بدلہ ہے۔ سو جہاں تک ممکن ہو سکے اللہ کی نافرمانی سے بچو اور (اس کے احکامات) سنو اور مانو اور (اس کی راہ میں) خرچ کرو (یہ) بہتر ہے تمہارے حق میں۔ اور جو شخص جی کے لالچ سے بچا لیا گیا تو ایسے ہی لوگ کامیاب ہونے والے ہیں۔

# سورۃ الطلاق کے مضامین کا تجزیہ

مرد کو طلاق کا اختیار اور اسے استعمال کرنے کا حکیمانہ طریقہ کار

اسلام کے عائلی قوانین کی تکمیل

# سورۃ التحریم کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-5 | • شوہر اور بیوی کے لیے ہدایات |
| آیات 6-9 | • سربراہِ خاندان کی ذمہ داری |
| آیات 10-12 | • بیوی کا علیحدہ تشخص |

# آگ سے بچو اور بچاؤ (آیت 6)

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَ
اَهْلِيْكُمْ نَارًا وَّ قُوْدُهَا النَّاسُ وَ
الْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ
لَّا يَعْصُوْنَ اللّٰهَ مَآ اَمَرَهُمْ وَ
يَفْعَلُوْنَ مَا يُؤْمَرُوْنَ ۝٦

اے مومنو! بچاؤ اپنے آپ کو اور اپنے اہل و عیال کو آتش (جہنم) سے جس کا ایندھن آدمی اور پتھر ہیں۔ جس پر تند خو اور سخت مزاج فرشتے (مقرر) ہیں۔ اللہ ان کو جو حکم دیتا ہے اس کی نافرمانی نہیں کرتے اور کرتے وہی ہیں جس کا اُنہیں حکم دیا جاتا ہے۔

